# Meng Erfarungen
## um Ämtchen

Ech sinn 1987 oder 1988 op Frankfurt gefuer, fir dat Liewen hannert mir ze loossen, wat ech hei zu Lëtzebuerg gefouert hat. Et huet mech eng nei Erausfuerderung gedriwwen, mech an den Zuch ze setzen an ab geht die Post. Deemools hat e Kolleeg zu mir gesot: „Fuer op Frankfurt, do fënns du Aarbecht." Mech hunn déi Zäit grouss Stied magesch ugezunn.

Et war déi Zäit dann och kee Problem, als Lëtzebuerger an Däitschland ze fueren a kënne schaffen ze goen. Et huet een nëmmen den EWG-Pass gebraucht, fir an de Benelux-Länner kënnen ze schaffen. Eng Aarbechtserlaabnis hunn ech och net gebraucht, et waren dat déi beschte Viraussetzungen, en Job ze fannen, hunn ech mir geduet.

Wéi ech do ukomm sinn, huet d'Realitéit aneschters ausgesinn. Fir d'éischt emol een Ënnerdaach fannen. Do allerdings muss ech soen, dass déi Däitsch ee fantasteschen Job gemaach haten. Fir net op der Strooss ze leien, hunn ech provisoresch an engem Männerheem gewunnt. Et war gutt, net op der Strooss ze leien, dat war awer och schonn dat Eenzegt, wat gutt war, wat d'Männerheem betrëfft. An dem Haus waren och Sozialaarbechter, déi sech ëm d'Leit bekëmmert hunn, wat Behördengänge ugaangen ass. Dir kënnt mir gleewen, obwuel ech an der EG gewunnt hunn, hunn ech e Sak voll Pabeiere gebraucht. Et heescht net fir näischt „deutsche Gründlichkeit". Fir d'éischt op d'lëtzebuergesch Ambassad: do hunn ech Pabeiere mussen ufroen, déi bestätegen, dass ech zu Lëtzebuerg keng gestëbst hunn. War do alles ok, hunn ech en Antrag kënne stellen, fir den EWG-Pass ze kréien, wat och net vun haut op muer gaangen ass. An der Zwëschenzäit hunn ech e provisoresche Pabeier kritt, dee bewisen huet, dass ech en Normalo sinn a mech fräi an Däitschland beweege kann. Duerno ass d'Landratsamt un d'Rei komm: do sämtlech Anträg ufroen, déi ech gebraucht hunn, fir mech mat mengem Sozialaarbechter dohinner ze setzen an e relaxen Dag ze verbréngen. Ech muss soen, ënnert engem gemittlechen Dag hat ech mir eppes ganz aneschters virgestallt, mir huet de Kapp gedämpt vu lauter Anträg, Fachwierder a Bürokrateschréft. An ech hat geduet, ech wär gutt am Däitschen, mir ass vu lauter Staunen alles aus dem Gesit gefall. Meng Virstellung war deemools, datt een dohinner geet, an da mellt e Sozialaarbechter sech fräiwëlleg, fir sämtlech Pabeieren auszefëllen. Allerdings goung de Schoss no hanne lass. Seng Astellung war, dass ech dat léiere muss, wann ech herno kloerkomme soll, wat d'Bürokratie ugeet. Ech muss him haut recht ginn a si frou doriwwer. Nodeems ech alles ausgefëllt hat, huet de Sozialmënsch mech gefrot, wéi ech mir meng Zukunft hei an Däitschland dann esou virstellen. Ech war deemools mat dem Zil an Däitschland gefuer, mir en neit Liewen opzebauen.

Dozou gehéiert och en normalen Dagesoflaf ze hunn a schaffen ze goen. Den nächste Schratt war d'Aarbechtsamt fir mech unzemellen, an och erëm verbonne mat vill ausfëllen. Nodeems ech alles ausgefëllt an eraginn hat, war ech prett, fir an den däitsche System anzeklammen. Duerch de Sozialaarbechter sinn ech gewuer ginn, dass et „d'Ämtchen" gëtt. Fir mech war dat eng interessant Saach, ech hat nach kee Verdéngscht. Mam EWG-Pass an der Aschreiwung vum Aarbechtsamt hunn ech gréng Luucht kritt, fir kënne schaffen ze goen. D'Ämtchen war déi Zäit eng aart Aarbechtsamt, wou een als Tagelöhner schaffe konnt goen. Et ass ee moies géint hallwer 7 oder spéitstens 7 Auer dohinner gaangen, meeschtens stoungen da schonn 10 bis 15 Leit do an hu gewaart, dass d'Lëscht ausgehaange ginn ass, fir sech anzeschreiwen. Op der Lëscht huet ee säi vollstännegen Numm an d'Adress missen uginn. D'Ämtchen selwer war esou eng Zort Warteraum, wou Bänken dra stoungen, wou villäicht 20 oder 30 Persoune konnte Plaz huelen. Da war nach ee winzege Büro do, wou eng Persoun, meeschtens deeselwechte Mann, konnt hir Aarbecht verriichten. Un den Numm vum Mann kann ech mech net méi erënneren, mee wéi en ausgesinn huet, weess ech haut nach. Et war e vollschlanke Mënsch, woubäi ech soe muss, zwee vun senger Zort hätten net an den Büro gepasst. Awer e sympathesche Mënsch. Op jidde Fall hat hien Nerve wéi drote Seeler an ëmmer d'Rou behalen.

Duerno ass een opgeruff ginn a gefrot ginn, wat ee vun Erfarungen huet, wat fir eng Richtung een denkt schaffen ze goen, a wat een sech vum Ämtchen erwaart. Wat hat d'Ämtchen fir eng Funktioun? Ech hat deemools keen Akommes, d'Ämtchen huet engem d'Chance ginn, e puer Suen ze verdéngen, déi ee reng an der Täsch hat. Et konnt een a verschidde Richtungen schaffen goen, ob dat elo Usträicher, Installateur, an den Fabriken oder um Bau war. Op alle Fall war et ëmmer an der Funktioun, als Handlaanger ze schaffen an déi Aarbechten ze verriichten, déi en onqualifizéierte Mënsch maache muss. Ech hat hei zu Lëtzebuerg meng Léier ugefaangen als Installateur am sanitäre Beräich, déi ech awer net fäerdeg gemaach hunn. Annerhalleft Joer hat ech gemaach, ier ech se dunn ofgebrach hunn. Dat hunn ech als Referenz um Ämtchen weidergínn, an der Hoffnung, eppes domadder ze erreechen. Nodeems ech dat gekläert hat, hunn ech mech virun d'Dier gestallt an ofgewaart, bis Camionnetten ukomm sinn. Hei sinn entweder Viraarbechter oder Patronen ukomm. An der Reegel hunn si da gesot, wat si vun Aarbechter sichen a wéi vill Leit si brauchen. Wann een do net op Zack war, dann huet ee keng Aarbecht kritt. Als jonke Mënsch mat enger minimaler Motivatioun war et net esou einfach, sech géint déi aner Leit duerchzesetzen. Op jidde Fall sinn ech den éischten Dag ouni Aarbecht heemgaangen. Um 7 Auer ass







et ugaangen, bis hallwer 9. Da war et och esou, dass dat, wat d'Aarbecht ugaangen ass, vun Dag zu Dag gependelt huet. Deen een Dag si vill Patronen laanschtkomm, den aneren Dag war et méi roueg. Wéi ech dunn den zweeten Dag dohinner gaange sinn, hunn ech festgestallt, dass ech anstänneg verpennt hat. Wéi ech do ukomm sinn, war schonn alles un an aus. Den Eenzegen, deen nach unzetreffe war, dat war de sympathesche Mënsch aus dem Büro. Mäi Problem war, ech hat ze vill Weekender an enger Woch, wat natierlech net esou gutt ukomm ass beim Ämtchen an de Patronen. Esou eppes huet sech séier ronderëmgeschwat, wann een ee Fusel war. An dat war och dat, wat de Mënsch vum Ämtchen mir kloergemaach huet: wann ech meng Astellung net géif änneren, dann hätt ech keng Chancen, fir do laang ze bestoen. Also sinn a mech gaangen an emol eng Ronn gemotzt an d'ganz Welt dofir verantwortlech gemaach: fir mäi Misère an dass ech keng Suen an der Täsch hat. Deen Eenzegen, deen ech vergiess hat ze nennen, dat war ech selwer. Ech hu schnell misse léieren, dass meng Woch nëmmen 1 Weekend hat.

Souwäit ech mech nach erënnere kann, hunn ech mäi Rhythmus no e puer Woche fonnt. Wat d'Schaffe betrëfft, hunn ech Bauaarbechte gemaach, dat heescht, de Bau propper halen, Zementsäck hin an hier geschleeft, Verschalungen ofmontéiert a propper gemaach, fir se dann erëm opzeriichten. Ech war am Gerüstbau täteg, woubäi ech schnell festgestallt hunn, dass mir dat deemools Spaass gemaach huet.

Wat d'Ämtchen ugeet, fannen ech, dass dat eng gutt Saach ass. Et gëtt deene Mënschen e Gefill, gebraucht ze ginn, an och zousätzlech hire Verdéngscht ze verbesseren, fir wéinstens e wéineg würdeg liewen ze kënnen. A wat déi jonk Leit ugeet, hunn si d'Chance, an der Aarbechtswelt hir Erfarungen an deene verschiddene Richtungen ze sichen, ouni gläich gestrooft ze ginn, wann et emol net esou klappt wéi et soll.

*Marco*





# CIGL
## Esch/Alzette

**NÉE EN 1997, LE CENTRE D'INITIATIVE ET DE GESTION LOCAL (CIGL) D'ESCH-SUR ALZETTE EST UNE ASSOCIATION D'ÉCONOMIE SOLIDAIRE SANS BUT LUCRATIF. L'ASSOCIATION A POUR BUTS D'AIDER DES PERSONNES SANS EMPLOI À RETROUVER DU TRAVAIL ET A SE RÉINSERER DANS LA VIE SOCIALE, AINSI QUE DE DÉVELOPPER DES SERVICES QUI RÉPONDENT À DES BESOINS NON SATISFAITS DE LA POPULATION.**

**Il propose**

- Services à la personne et à la collectivité
- Réduction du fossé numérique
- Créativité artistique et culturelle
- Dévelopement durable
- Mise en valeur du patrimoine touristique

Le CiGL Esch-sur- Alzette collabore avec différents organismes publics ou privés, actifs en matière de formation et d'emploi, afin de créer un cadre propice aux objectifs poursuivis. L'association est neutre du point de vue politique, idéologique et confessionnel.

Voici les services que propose le CIGL Esch-sur Alzette.

**Espace internet Click**

L'espace internet Click vous propose internet à 2 Euro l'heure, des conseils en informatique, internet, téléphonie, webcam, scanning, impression, sauvegarde, etc. Il propose aussi des formations en informatique sous Windows, Macintosh et Linux avec certificats délivrés suivant le label de qualité par le ministère de l'éducation nationale du niveau débutants au niveau initié.

**Freeflex, l'accès aux nouvelles technologies**

Freeflex est un service de récupération et de mise à disposition (prêt) de matériel informatique.

**Crêche / Garderie d'Heemelmaus**

La crêche et garderie d'Heemelmaus s'occupe de l'éducation et de l'accueil pour enfants non-scolarisés (2 mois à 4 ans).

**Maison relais d'Heemelmaus**

La maison relais d'Heemelmaus s'occupe de l'éducation et de l'accueil des enfants scolarisés de 4 à12 ans.

**Den Escher Geméismuart**

Den Escher Geméismuart (le marché de légumes de Esch) est un projet pilote de production de légumes.
Vente de légumes au marché de la ville d'Esch-sur-Alzette
Vente de légumes aux collectivités
Animation d'éducation à l'environnement
Conception de projets environnementaux

**Kalendula**

Kalendula est un jardin solidaire dédié à l'alimentation saine et à l'éducation à l'environnement
Vente de légumes aux marchés de la ville d'Esch et Mondorf
Livraison de Paniers
Self-Picking
Animations d'éducation à l'environnement
Pépinière « Heck vun Hei »
Conception de projets environnementaux

**Vël'OK ! äre Velo, eise Velo**

Vélos gratuits en libre service sur le territoire de la ville d'Esch-sur-Alzette. A partir de 14 ans.

**DEN HANDKESSELCHEN**

Den Handkesselchen est une assistance à domicile pour personnes privées.

**Petits travaux de**

Bricolage
Jardinage
Recyclage
Déblayage de neige
Entretien des tombes
Etc…

**Service à la personne**

Ménage
Lessive
Repassage
Courses
Accompagnement à des activités culturelles

**Maison Rosati**

La maison Rosati est un refuge pour randonneurs.
Parc régional Terres Rouges :
Entretien du parc régional et valorisation du patrimoine touristique.

**Environnement**

Le service Environnement entretient les espaces verts publics et les aires de jeux et de récréation de la commune.

**Ökologesch Onkrautbekämpfung**

Ce service s'occupe du désherbage écologique des espaces verts de la commune.

**D'Konschtkëscht (boite à image)**

La Konschtkëscht promeut l'art vidéo/ les vidéastes de la région. Diffusion mensuelle d'une création vidéo à travers 14 boite à images réparties dans des lieux publics de la Grande Région.

**Bicher**

Bicher sont des bibliothèques solidaires en réseau pour favoriser le partage des savoir par des activités littéraires.
Ceci est une présentation du CIGL Esch-sur-Alzette. Vous trouverez peut-être ainsi un service qui pourrait vous être utile.

Pour avoir plus d'information, allez voir sur le site : www.ciglesch.lu

*Angel*



# Tagelöhner,
## op Lëtzebuergesch: Doléiner

En Tagelöhner oder fréier och „Tagner" genannt, war an ass e Mënsch, dee keng fest Aarbecht huet oder hat. En huet vun Dag zu Dag gelieft an och geschafft. Hien ass oder gëtt stonneweis oder och deegweis bezuelt. Well kee festen Aarbechtskontrakt besteet, muss hien dat unhuelen, wat de Minimum vum Verdéngscht hiergëtt.

Mat den Tagelöhner verbënnt sech iwwer Joerhonnerten eng Aarbechtssituatioun, vum Verdéngscht hier, déi eigentlech nëmmen duergeet, fir eemol am Dag eppes iessen ze kënnen an esou net ze erhéngeren. Fréier, ech schwätzen elo vun 1800 bis ufangs 1900, hunn d'Tagelöhner zu der Populatioun gehéiert, déi scho vu Gebuert un aus aarme Familljen entstane sinn. 95% vun den Tagelöhner hate kee Beruff geléiert, meeschtens, well d'Elteren net déi Méiglechkeet haten, hir Kanner an d'Schoul ze schécken. Wat deene Mënschen iwwreg bliwwen ass, war als Hëllefsaarbechter iergendwou Aarbechten ze leeschten, déi soss kee gemaach huet. Dozou gehéieren d'Säckdréier, d'Kutscher oder d'Stroossenaarbechter, déi mat der Schëpp a Piosch dorëmmer gelaf sinn, fir d'Stroossen ze flecken.

Et haten och Leit een Handwierk gehat, déi awer aus verschiddenen Ursaachen net méi an hirem Beruff weider schaffe konnten. Meeschtens ass de Mann als Tagelöhner schaffe gaangen, mee de Verdéngscht war esou minimal, dass d'Fra huet misse mat schaffe goen, och als Tagelöhnerin. Dobäi ass et och dozou komm, dass déi Leit wäit ënnert dem Niveau vun der gesellschaftlecher Schicht stoungen.

Ëm déi Zäit war et och esou, dass et nach keng Schoulflicht ginn ass. Dat heescht, esoubal d'Kanner am Alter waren, oder grouss genuch waren, fir ze schaffen, hu si missen als Tagelöhner oder Tagelöhnerin mat schaffe goen. Mee och wéi d'Schoulflicht agefouert ginn ass, konnten d'Kanner vun den Tageslöhner net an d'Schoul goen. Besonnesch d'Schoulgeld an d'Sue fir d'Bicher konnten d'Elteren net bezuelen. Dat huet dozou gefouert, dass vill Kanner Analphabet waren. Doduerch ass de Pauperismus (laangfristeg Aarmut) méi grouss ginn.

**HAUT**

Haut gëtt et nach Tagelöhner an Tagelöhnerinnen. Meeschtens sinn et Migranten, déi aus der ganzer Welt an Europa ukomm sinn. Si kommen aus Länner, déi ekonomesch net gutt dru sinn, an déi um europäesche Kontinent versichen, hiert Gléck ze fannen, an en nobelt Liewe kënnen ze féieren. Obwuel déi Mënschen a grousser Hoffnung heihinner kommen, stinn d'Chancë kleng, hiren Dram ze verwierklechen. D'Realitéit gesäit ganz aneschters aus. Ee Beispill: zu München hunn d'Leit demonstréiert géint d'Ausbeutung. Gréisstendeels sinn et Leit aus Bulgarien, Rumänien a Jugoslawien, déi hirer Roserei fräie Laf gelooss hunn. Do hunn d'Leit missen deelweis fir 68 Cent d'Stonn schaffe goen an emol net déi hunn si ëmmer bezuelt kritt. Dat ass nozeliesen an der SZ.de (Süddeutschen Zeitung) vum 1. Mäerz 2016 ënnert „Protestzug".

Wat ech a menger Recherche festgestallt hunn, ass, dass esou gutt wéi keng däitsch Leit méi oppe sinn, fir als Tagelöhner schaffen ze goen. Déi meescht, déi keng Aarbecht hunn, bezéien entweder „Arbeitslosengeld 1", „Arbeitslosengeld 2", „Hartz4", „1Euro Job" oder si hunn „Minijobs", wou ee bis 450 Euro de Mount verdénge kann. De klenge Prozentsaz vum däitsche Vollek, deen als Tagelöhner schaffe geet, do seet d'Gesetz, dass e Mënsch, deen Aarbechtslosegeld kritt, bis Maximum 165 Euro dobäi verdénge kann. Et däerf ee 15 Stonnen d'Woch schaffe goen. Dat, wat doriwwer geet, kritt een dann erëm vum Aarbechtslosegeld ofgezunn. Wou ginn d'Tagelöhner am meeschte gebraucht? Op de grousse Baustellen, a Fabriken, op de Geméisfelder, den Uebstfelder an a mëttelstännege Betriber.

De Problem hei ass, déi meescht Betriber brauche Leit, déi méi wéi 15 Stonnen an der Woch schaffe kënnen. Déi Leit, déi am Aarbechtslosegeld dra sinn, kënnen dee Risiko net agoen an sech erwësche loossen, andeems si méi schaffen, well si d'Gefor aginn, alles ze verléieren. Also mussen d'Migranten duerhalen. Déi meescht hu keng Pabeieren oder Aarbechtserlaabnes oder Openthaltspabeieren, well den Antrag nach net duerch ass oder aus anere Grënn. Do gëtt dann anstänneg profitéiert dovunner. Da kommen esou Saachen op d'Tapéit, wou d'Leit fir 68 Cent d'Stonn schaffe ginn. Et ginn nach vill där Beispiller, déi een am Internet fënnt. Tagelöhner vu fréier an haut ass kee grousse Ënnerscheed, haut ass et modern Sklaverei. An déi Räich ginn ëmmer méi räich a méi fett, an déi Aarm kënne kucken, wou si bleiwen.

*Marco*

# ULESS

## L'ÉCONOMIE SOCIALE ET SOLIDAIRE SE RENFORCE ET SE PRÉPARE À L'INTRODUCTION D'UN NOUVEAU RÉGIME DE SOCIÉTÉ D'IMPACT SOCIÉTAL (SIS) EN 2016

L'Assemblée générale de l'ULESS (Union luxembourgeoise de l'économie sociale et solidaire) s'est réunie le 23 mars 2016. Cette réunion a été l'occasion de faire le bilan de l'action de l'ULESS dans la défense des intérêts et dans la promotion de l'économie sociale et solidaire au cours de l'exercice 2015, de fixer les grandes priorités pour l'année 2016 et de renforcer sa représentativité du secteur des entreprises sociales et solidaires au Luxembourg.
L'ULESS représente directement et indirectement 200 entreprises de l'économie sociale et solidaire représentant environ 20.000 salariés Créée en juillet 2013, l'ULESS vise à défendre et à promouvoir les intérêts du secteur de l'économie sociale et solidaire en pleine expansion. L'ULESS représente directement et indirectement plus que 200 entreprises de l'économie sociale et solidaire représentant environ 20.000 salariés et est ainsi largement représentative du secteur social et solidaire au Luxembourg.

En 2016, l'ULESS se renforce en accueillant sept nouveaux membres :

**ARCUS Kanner, Jugend a Famill asbl** est une association active dans le domaine des services éducation et accueil, de l'aide à l'enfance, la jeunesse et la famille, ainsi que dans le développement de la qualité via son service focus. Créée en 2008, Arcus a connu un développement considérable et affiche actuellement avec ses 686 collaborateurs un chiffre d'affaire de 40 m millions EUR.

Le **Groupe Elisabeth - am sozialen Déngscht zu Lëtzebuerg** offre des services pour enfants et adolescents, personnes âgées, des personnes handicapées et des services dans l'éducation et, fort de ses 1.600 collaborateurs, fait partie des 10 principaux employeurs du pays. Membre fondateur de l'ULESS (à travers sa filiale Yolande coop membre de l'ULESS depuis 2013), le groupe Elisabeth a décidé de confirmer son soutien à l'ULESS en déposant une demande d'adhésion chacune de ses filiales : Anne asbl (maisons de jeunes, crèches et maisons relais, etc.), Claire asbl (services pour personnes âgées et maison de soins) et Yolande asbl (centres d'hébergement et d'accueil pour personnes handicapées et maisons de logements encadrés).

Constituée en 2000, le **CIGR Wiltz +** est une association sans but lucratif constituée en 2000 qui vise la création d'un environnement favorable à l'emploi, par la création, le maintien d'emplois et le développement de nouveaux secteurs d'activité. Le CIGR Wiltz + est actif dans les communes de Wiltz, Winseler, Boulaide, Esch-sur-Sûre, Rambrouch, Redange-sur-Attert et Goesdoerf.

Le **CIGL de Steinfort** poursuit à travers la création d'un environnement favorable à l'emploi, la création, le maintien d'emploi et le développement de nouveaux secteurs d'activités. Il participe à l'amélioration de la situation de personnes en difficultés et à l'intégration socioprofessionnelle des demandeurs d'emploi. Le CIGL de Steinfort gère notamment le parc « Steinfort Adventure ».

**Nouvelles Perspectives Emploi Sàrl** met tous les moyens disponibles en œuvre pour construire un projet entrepreneurial, économique et innovant au service de l'Homme et de son territoire en combinant le statut commercial à une finalité sociale pour un développement territorial solidaire et durable dans le respect de l'environnement. Spécialisé dans le secteur de l'aménagement paysager, Nouvelles Perspectives Emploi Sàrl propose un environnement favorable qui permet la mise en valeur le potentiel humain à travers ses salariés.

## LA PRIORITÉ DE L'ULESS EN 2016 : LES SOCIÉTÉS D'IMPACT SOCIÉTAL (SIS)

L'entrée en vigueur au cours des prochains mois du projet de loi portant création des sociétés d'impact sociétal (SIS) constitue la grande priorité de l'ULESS pour l'année 2016.

M. Nicolas SCHMIT, Ministre du Travail, de l'Emploi et de l'Economie sociale et solidaire a confirmé devant les membres de l'ULESS que ce projet de loi, déposé à la Chambre des Députés en juillet 2015 (doc. Parl. 6831), serait voté dans les mois à venir.

Pour l'ULESS, la mise en œuvre de ce projet de loi constitue la principale réforme structurelle à laquelle l'économie sociale et solidaire sera confrontée au cours des prochaines années. Cette réforme de fond appelle de nombreuses actions concrètes à destination de ses membres pour leur permettre d'assurer une transition aussi fluide et efficace que possible vers ce nouveau régime juridique. C'est pourquoi le programme de travail de l'ULESS pour 2016 met fortement l'accent sur les modalités concrètes d'introduction du nouveau statut de société d'impact sociétal (SIS) à travers :

- de nombreuses activités de sensibilisation et d'information à destination des membres de l'ULESS et plus largement du grand public concernant à la mise en œuvre de la future loi portant création des sociétés d'impact sociétal (SIS) à travers notamment la publication d'un guide pratique ;
- l'élaboration d'une offre de formation pertinante à destination des membres de l'ULESS portant sur tous les aspects liés directement ou indirectement à la création, au développement et à la gestion d'entreprises sociales et solidaires sous forme de société d'impact sociétal (SIS) ;
- le soutien spécifique à la création de nouvelles entreprises à finalité sociale ou sociétale à travers la création, en partenariat avec le Ministère du Travail, de l'Emploi et de l'Economie sociale et solidaire, d'un incubateur spécifiquement dédié aux start-ups sociales.

## A PROPOS DE L'ULESS

Constitué en juillet 2013, l'ULESS poursuit le double objectif de regrouper l'ensemble des acteurs de l'économie sociale et solidaire au Luxembourg et de devenir l'interlocuteur privilégié de toutes les instances officielles en lien avec le développement de ce secteur d'activités.
Les 5 critères pour devenir membre de l'ULESS sont les suivants :

1. **Activités économiques**
   Les membres de l'ULESS ont des activités économiques continues de production et/ou d'échange de biens et/ou de services.
2. **Finalités sociale(s) ou sociétale(s)**
   Les membres de l'ULESS ont des activités qui répondent (directement ou indirectement) à des besoins sociaux ou sociétaux.
3. **Autonomie d'action**
   Les membres de l'ULESS ont une gestion autonome et indépendante des pouvoirs publics.
4. **Gouvernance démocratique**
   Les membres de l'ULESS ont une gouvernance démocratique basée sur l'exercice du droit de vote indépendamment des apports et des contributions financières.
5. **Démarche de développement durable**
   Les membres de l'ULESS ont une politique de développement durable, qui concilie les trois dimensions suivantes (économiquement viable, socialement équitable et écologiquement soutenable) et qui augmente la qualité de vie de tous.


POUR TOUTE INFORMATION COMPLÉMENTAIRE

ULESS – Union Luxembourgeoise de l'économie sociale et solidaire

M. Jean-Christophe BURKEL
Directeur

Siège : 5, rue du Kiem
L-1857 Luxembourg

Tel. : +352 621 31 12 85
E-mail : jean-christophe.burkel@uless.lu
web : www.uless.lu
facebook : uless.luxembourg

# Interview

## mat der Madame Lydia Mutsch,

Gesondheetsministesch

**Marco: *Wéi sidd Dir an d'Politik komm?***

**Mme. Mutsch:** Ech si mat 16 Joer, also als jonk Studentin an d'Politik komm, iwwert eng politesch Jugendorganisatioun (JONGSOZIALISTEN). Ech hu mech deemools virun allem fir Ëmweltfroen intresséiert, déi Zäit gouf et nach keng gréng Partei. An der Jugendorganisatioun hunn se sech ganz vill fir Ëmweltproblemer interesséiert. Zum Beispill wat d'Waasserqualitéit zu Lëtzebuerg ubelaangt oder wat d'Atompolitik ugeet. Ech war och eng aktiv Géignerin vum Projet Remerschen. Doduerch sinn ech an d'Politik komm, a sinn ëmmer dobäi bliwwen.

**COCO: *Kënnt Dir ons Är Aarbecht a kuerze Wierder erklären, a wat ass Äert Haaptuleies an der Gesondheetspolitik?***

**Mme Mutsch:** Meng Aarbecht als Gesondheetsministesch besteet virun allem doranner, mech ëm d'Gesondheetsversuergung hei am Land ze këmmeren, dat heescht fir dofir ze suergen, dass jidder Bierger déi beschtméiglech medezinesch Versuergung hei zu Lëtzebuerg ka kréien. Meng Aarbecht ass ganz villfälteg, en Haaptuleies vun eiser Gesondheetspolitik ass dobei d'Preventioun, an dat a ganz ville Beräicher: Preventioun vu Krankheeten, vu Sucht, vu Schwieregkeete vun de Jugendlecher, z. B. Alkoholpreventioun. Da këmmeren ech mech och ëm d'Medikamenter, mir hunn z. B. eng extra Divisioun, déi sech ëm Zouloossungsbestëmmunge fir Medikamenter këmmert.

Dann hunn ech ongeféier 250 Mataarbechter, dovunner ass de gréissten Deel an der Gesondheetsdirectioun. An der Gesondheetsdirectioun sinn 9 Divisiounen, wou et haaptsächlech ëm d'Preventioun geet awer och ëm d'Gesondheet vun de Schoulkanner a Jugendlechen, d'Liewensmëttelsécherheet a Medikamenter. Dann hu mir och ee Service, deen sech ëm d'Schoulkanner këmmert. Mir hunn och Servicer, déi sech besonnesch interesséiere fir Krankheetsbehandlungen. Esou kann ech soen, dass dat ganz villsäiteg ass. Et kommen och dauernd nei Saachen dobäi, z. B. den elektronesche Patientendossier, dat ass wéi eng Kaart vun der Krankekeess. Op der Kaart, fënnt een all d'Informatioune vum Patient, z. B. wéi eng Krankheeten e schonn hat, wéi eng Behandlungen e scho kritt huet, wat fir eng Allergien e géint ee bestëmmtent Medikament huet, bei welchen Dokteren hien a Behandlung ass. Domadder verhënnert een, dass de Patient vun engem Dokter bei deen anere geschéckt gëtt, an iwwerall säin Dossier muss fechte goen, dat ass ganz wichteg.
Ech hunn och eppes mat den Autorisatiounen ze dinn, bei eis muss een, wann ee wëll Dokter ginn, d'Autorisatioun vum Gesondheetsminister hunn. Mat Formatiounen hunn ech och ze dinn, zesumme mat anere Ministèren, dat heescht mir ginn Agrementen (Admissiounen) fir Formatiounen. Ech bekëmmere mech och mat de Professions de santé, dat ass fir déi Leit, déi an de Gesondheetsberuffer schaffen, do hunn ech eng enk Zesummenaarbecht mat hinnen, woubäi ech do Regelen opstellen, déi si matbestëmmen.
En anere wichtegen Dossier ass d'Organisatioun vun de Spideeler, dozou gehéiert ënnert anerem och de Finanzement vun de Spideeler; donieft këmmeren ech mech ëm d'Patienterechter, fir dass de Patient gutt informéiert ass an och weess, wat seng Rechter vis-à-vis vum Dokter oder vis-à-vis vun engem Spidol sinn. Dir gesitt, dass ech als Gesondheetsministerin eng ganz villsäiteg Aarbecht hunn, an och ganz frou mat der Aarbecht sinn.

**Misch: *Bei dëser Zeitung geet et jo dorëms erauszefannen, wat de Lëtzebuerger Staat vwu Léisungen ubidde kann, fir sozial schwaach Mënsche bei der Aarbechtssich ze hëllefen. Mir wollten Iech do froen, wat de Gesondheetsministère do unzebidden huet? Hutt Dir den Androck, dass d'Situatioun vu benodeelegte Mënschen sech duerch all déi Mesure verbessert huet?***

**Mme Mutsch:** Mir hunn zënter 1990 eng ganz gutt Zesummenaarbecht mat verschiddenen Associatiounen, fir therapeutesch Atelieren opzebauen z. B. (ATP a.s.b.l assocation d'aide par le travail therapeutique pour personnes psychotiques), do sinn ënner anerem d'Kielener Atelieren, den Haff Ditgesbaach bei Ettelbréck, de Schierener Atelier,den Éilenger Konschtwierk Atelier.
Mir hunn och eng Zesummenaarbecht mat der Caritas,dat ass den Éilerenger Wäschbuer dann d'Stëmm vun der Strooss, dat ass zu Hollerech, de Stëmm Caddy zu Bouneweg, dann d' Stëmm zu Esch an der Groussgaass, d'Wäscherei Schweessdrëps zu Esch, an et ass de Centre post-thérapeuthique zu Schëndels, deen och zu der Stëmm vun der Strooss gehéiert. Mat all deenen Atelieren hu mir bis elo 380 Aarbechtsplaze konnte schafen. Mir hunn och do ville Leit, déi psychesch Krankheeten hunn, ofhängeg sinn oder aner gesondheetlech Problemer hunn, erméiglecht, fir trotzdem eng flott Aarbecht an eng sënnvoll Beschäftegung ze hunn. Et si Leit och erëm fit gi fir den éischten Aarbechtsmaart, eebe well si erëm gewinnt gi sinn, hiren Dagesoflaf ze organiséieren, mat sech zefridde kënnen ze sinn, an erëm Loscht hunn, hiert Liewen an de Grëff ze kréien. Dann hunn se och Regelen nei kenne geléiert, zum Beispill wéi een eens gëtt dobausse mat de Leit, wéi een disziplinéiert ass, dass een sech net alles méi duerchgoen léisst, an dann och Pünktlechkeet, Hygiènesbestëmmungen, dat fannen ech enorm wichteg. Do kann ee soen, dass déi Atelieren immens gehollef hunn, an ech sinn der Meenung, dass dat ee grousse Succès huet.
Et sinn och Leit dobäi, déi net méi op den éischten Aarbechtsmaart integréiert kënne ginn, dofir ass et wichteg, dass mir déi Strukturen hunn, fir d'Leit ze behalen fir dass si um zweeten Aarbechtsmaart eng Chance hunn, an dann net esou ënner Drock kommen, wéi deen Drock, deen dacks op den anere Plazen un éischter Stell steet z. B. d'Produktivitéit, den Ëmsaz oder esouguer d'Zukunft vum Betrib. Domat sinn déi Leit iwwerfuerdert. Dofir ass et esou wichteg, dass mir paralell ee wirtschaftlecht Ëmfeld schafen, wou déi Leit eng Chance behalen oder eng Chance kréien, a wou mir dann als Ministère dofir suerge kënnen, dass Receten do sinn, dass eeben déi Froe vun der Profitmaximéierung net am Virdergrond stinn, mee dass do flott a komerodschaftlech ka geschafft ginn. Dat fannen ech wierklech ganz wichteg, dann ass eeben déi Sich no enger Aarbechtsplaz net dauernd een Drock, ee Stress an et kann een awer säi Liewen an d'Hand huelen.

**Jeff: *Dir sidd jo och Ministesch fir Chancëgläichheet, gitt Dir z. B. als Fra anescht dorunner wéi är männlech Kollegen?***

**Mme Mutsch:** Also hei sëtze mir an der Chancëgläichheet, dat hei ass och de Ministère vun der Chancëgläichheet. Ech fannen dat eng ganz schwéier Fro. Ech stellen och fest, et kréien ëmmer nëmmen d'Fraen déi Froe gestallt, dat ass e bësse schued. Ech mengen net, dass d'Fraen déi besser Mënsche sinn, mee d'Fraen hunn oft eng aner Erfarung, een anert Liewensëmfeld, aner Erliefnesser, aner Experienzen, vläicht och eng aner Siicht an aner Virstellungen. An de Räichtum an den Equiliber kënnt menger Meenung no duerch de Mix. A well ech nach ni virdrun e Mann war, kann ech net richteg op d'Fro äntweren ob ech aneschters un déi Saach eru géing goen, wann ech e Mann wier. Mee bestëmmt gëtt et do Ënnerscheeder, Qualitéit entsteet am beschten do, wou déi verschidden Experienzen zesumme kënnen schaffen.

**Marco: *Sinn d'Männer méi pragmatesch am Denken, wat d'Chancëgläichheet ugeet?***

**Mme Mutsch:** An der Chancëgläichheet ass nach vill ze maachen, dat kann ech iech soen.Wouvun ech iwwerzeegt sinn, ass, dass d'Chancëgläichheet d'Fraen an d'Männer gläichermoossen eppes ugeet, et ass net just eng Saach vun de Fraen. Et ginn ëmmer méi Männer an an der Regierung sëtzen der ganz vill, déi d'Noutwendegkeet agesinn hunn, fir als Fraen a Männer zesummen ze diskutéieren a mat Hëllef vun deene verschiddenen Experienzen gemeinsam ee Wee ze fannen. Dat ass an mengen Aen dat Wichtegst. Heiansdo sinn d'Fraen net pragmatesch, an d'Männer si pragmatesch an heiansdo huet een Equippen, do huet ee pragmatesch Fraen an net esou pragmatesch Männer; ech mengen dat ass net geschlechtsofhängeg, mee dat ass Charaktersaach.



**Misch:** ***Déi nächst d'Fro ass e bëssen schwéier fir Iech, mir bieden Iech se awer ze beäntweren, a mir stellen dem Herr Schmit déiselwecht Fro. Also Dir hutt jo d'Santé ënnert Iech an de Ministère vun der Chancëgläichheet, an da sidd Dir jo och nach Mamm. Beruff a Familljeliewen ass dat compatibel, zemools Dir esou eng grouss Verantwortung ze droen hutt?***

***Mme Mutsch:*** Also wat d'Organisatioun vum Liewen a vum Stot ugeet, mengen ech, hu mäi Mann an ech datselwecht Schicksal wéi aner Koppelen, déi zu zwee am Beruff sinn. Ech mengen eng Persoun, déi Schicht schafft an der Industrie, an déi ee Partner huet, déi Caissière oder Caissier am Supermarché ass, déi mussen sech och am Liewe ganz vill Méi ginn, fir Zäit fir sech, Zäit fir hir Famill ze fannen an dobäi nach hire Stot ze organiséieren. Berufftäteg Koppelen, déi zu zwee schaffe ginn, si gewinnt, fir ee gudden Deel vun hirer Energie dofir opzebréngen, hiert Liewen an hir Famill ze organiséieren. Dat ass net ëmmer einfach, mee well ech dat awer gäre maachen, akzeptéieren ech dat. Ech sinn och wierklech frou, dass ech däerf an enger Regierungsequipe dobäi sinn, trotzdem ass et och eng Laascht, déi engem op de Schëllere läit. Als Minister ass ee praktesch dauernd ënner Beobachtung, et däerf een kee Faux-pas maachen, et huet ee vill Verantwortung, an et muss een och mam gudde Beispill vir goen. Do kann d'Famill eng grouss Roll spillen, wann een do opgefaange gëtt, a wann een och kann ofschalten.

ginn, da muss ech ëmmer plangen, fir déi Sue gerecht ze verdeelen, déi mir do zur Verfügung stinn. Dat gëllt esou wuel fir d'Fonctionnementsbudgeten wéi och fir d'Personalkäschten, déi mir iwwerhuelen oder d'Aktivitéiten, déi mir ënnerstëtzen. Ech wëll awer och soen, dass d'Stëmm vun der Strooss mir do besonnesch um Häerz läit. Ech hat scho vill mat der Stëmm ze dinn, wou ech nach Buergermeeschtesch vun Esch war. An d'Stëmm ass e ganz kompetenten an zouverlässege Partner, deen immens dynamesch ass, sech och net scheit nei Weeër wëllen ze goen, deen och ville Leit vill hëlleft an dofir hu mir déi Projeten dëst Joer mat iwwer 3,7 Milliounen ënnerstëtzt. Dat ass en zolitte Budget dee mir do ginn, an ech ginn dovunner aus, dass déi gutt Zesummenaarbecht, déi de Gesondheetsministère mat der Stëmm huet, och an der Zukunft esou weidergeet. Ech sinn do absolut optimistesch an ech si virun allem och dorunner interesséiert, dass dat esou ass an och esou bleift.

**Jeff:** ***Wann een elo kuckt mat de Flüchtlingen, musst Dir déi och an de System integréieren?***

***Mme Mutsch:*** Mir si vum Gesetz hier och fir d'medezinesch Versuergung vun de Flüchtlingen zoustänneg, a virum allem och fir hinnen zur Säit ze stoen, wann si ukommen, wa si eventuell eng Krankheet hunn a fir hinnen ze hëllefen, wann si Traumaen hunn. Et sinn dacks Mënschen, déi vill Gewalt erlieft hunn, z. B. duerch Stierfffäll ënner ganz ellenen Ëmstänn oder als Affer vu



**Coco:** ***D'Stëmm vun der Strooss huet scho vill Projete mam Gesondheetsministère kënnen op d'Bee stellen. Mir sinn immens frou iwwert dës gutt Zesummenaarbecht, besteet an der Zukunft d'Méiglechkeet weider Projeten zesumme kënnen op d'Been ze stellen?***

***Mme Mutsch:*** Wéi ech iech éinescht scho gesot hunn, ass de Job vun engem Gesondheetsminister ee ganz breeden a villsäitegen. Ech hunn als Gesondheetsminister insgesamt mat 26 Associatioune Konventiounen, mat insgesamt 36 Servicer, déi bedriwwe

Gewalt. Fir mech ass de korrekten a mënschlechen Accueil vun den Demandeurs de protection internationale eng richteg a wichteg Erausfuerderung.

***D'Redaktioun vun der Stëmm seet Iech Merci fir den Interview.***

*Marco*





# Interview
## mam Kielener Atelier

**Coco:** ***Kënnt Dir den Atelier kuerz virstellen?***

***Werner Koch:*** Mir als Kielener Atelier sinn ee vun deene 4 Ateliere vun der ATP a.s.b.l. D'ATP a.s.b.l. gouf 1990 gegrënnt, fir déi beruflech Rehabilitatioun vu psychesch kranke Leit ze ënnerstëtzen, dat heescht, fir si erëm an d'Aarbecht a spéider an den éischten Aarbechtsmaart eranzekréien. Dofir hu mir hei eng richteg Aarbechtsstruktur. Dat ass net esou wéi am Foyer du jour, mee hei gëtt richteg produzéiert a mir verkafen och déi Produiten, déi mir hierstellen. Déi krank Leit profitéieren dovunner, mir hunn hei och ee soziale Suivi, wou no de Leit gekuckt gëtt, wou iwwert hir Problemer geschwat gëtt a wou derfir gesuergt gëtt, dass d'Leit en Dagesrythmus kréien an och bäibehale kënnen. Dozou gehéiert, dass si moies opstinn, dass si op d'Aarbecht ginn, dass si ee richtegt, gutt Mëttegiessen kréien an ee richtege Rythmus kréien.
Eist Ziel ass also iwwer d'Aarbecht, déi Fäegkeeten, wou d'Leit haten, erëm ze reaktivéieren. An dann eeben och nei Saachen dobäizeléieren, dass si sech an deem Beräich, wou si aktiv waren, zurecht fannen. Eist Haaptuleies ass also déi beruflech a sozial Rehabilitatioun.
De Kielener Atelier ass den alen Atelier vu Walfer („Walfer Atelier"), eeben ier mir hei op Kielen geplënnert sinn. Elo hu mir 4 Atelieren am ganze Land: dat ass den „Haff Ditgesbaach" am Norden, een Atelier, wou se zum Beispill mat Päerd schaffen, ma wou och nach e Buttek dobäi ass, wou ënner anerem biologesch Produkter a Saachen aus hirem Gaart verkaf ginn. Dann hu mir och den „Schierener Atelier", wou d'Leit Déngschtleeschtungsaarbechte maachen. Si maache Verpackungsaarbechten, et gëtt eng Kichen an eng Tapisserei. Am Süden hu mir dann d'"Éilenger Konschtwierk"; dat ass en Atelier, deen, wéi den Numm et scho seet, méi kënschtleresch orientéiert ass. An hei am Zentrum gëtt et dann de Kielener Atelier. Hei hu mir nach dat richtegt, klassescht Handwierk. Mir hunn hei eng Schlässerei, eng Schneiderei, eng Schräinerei an eng grouss Kiche mat Restaurant. Am Kielener Atelier schaffe 55 Leit mat enger psychescher Erkrankung. Déi Leit hunn eng Psychose, eng schwéier Erkrankung, ënner anerem Schizophrenie oder eng affektiv Stéierung, Depressiounen, an dann och Leit mat Perséinlechkeetsstéierungen, wéi zum Beispill Borderline. Sekundär hu mir och Leit hei, déi Drogen a Suchtproblematiken hunn. Do kucke mir awer wéi schwéier déi Problematik ass. Wann d'Sucht ze schwéier ass, da soe mir zu de Leit, si sollen sech fir d'éischt ëm hir Sucht bekëmmeren an eng Therapie maachen. Duerno kënnen si dann nach eng Kéier eng Ufro maachen, fir heihinner schaffen ze kommen.

**Halina:** ***Firwat hutt dir misse plënneren?***

***Werner Koch:*** Den Atelier vu Walfer ass 1990 gegrënnt ginn a mat der Zäit war en ze al an huet och net méi dem Sécherheetsstandard entsprach, deen een haut brauch, zum Beispill wat d'Hygiène am Kichebetrib mee och d'Sécherheet am Generelle betrëfft. Dat war deemools alles a klengen Halen opgebaut. Haut gi ganz aner Ufuerderunge gestallt, wat d'Sécherheet an d'Hygiène ugeet. Mir hate Chance, dass de Ministère de la Santé onsem Wonsch noginn huet, en neien Atelier ze sichen an hunn 2011 dunn dat heite kritt, wat schéin ass an och de Standarden entsprécht.

**Misch:** ***Dir sot, dass d'Zil ass, d'Leit erëm op den éischten Aarbechtsmaart ze integréieren; wéi vill Persounen hutt dir schonn aus dem Kielener Atelier integréiert kritt?***

***Werner Koch:*** An der Regel leie mir bei 5%. Et si jo och schwéier Erkrankungen. Zum Beispill eng Psychos: Dat ass eng liewenslaang Erkrankung mat Auswierkungen op ganz vill Beräicher. Et hu misse geplangte Carrièren ofgebrach ginn, de Liewenswee huet sech komplett geännert. Dat ass natierlech e Schock fir déi Persoun, wou dat betrëfft. An da kënnt jo och hiert Ëmfeld, dat dorënner ze leiden huet. Déi Mënsche mussen och emol fir d'éischt



léieren, mat der Krankheet ëmzegoen an domadder ze liewen. Akzeptéieren ze léieren, dat ass och net esou einfach. Fir déi Krankheet ze bewältegen, kréien d'Leit jo och Medikamenter. An déi Medikamenter hu Niewewierkungen. De Prozess brauch seng Zäit. Fir e jonke Mënsch vun 20 Joer, deen säi Liewe wëll ufänken, ass dat eng grouss Ëmstellung. Wann elo esou ee Mënsch an der Léier ass oder e wëll studéieren, an e stellt da fest, dass hien esou eng Krankheet huet an alles ofbrieche muss, da bleift him oft näischt aneschters méi iwwereg, wéi op sozial Hëllefen zeréckzegräifen. Dofir si mir dann och do, fir nei Liewensweeër ze sichen an de Mënsch esou gutt wéi méiglech erëm an d'Liewen ze rehabilitéieren.

***Coco:* Dat heescht, déi Leit kréien awer den RMG, obwuel si heihinner schaffe kommen?**

**Werner Koch:** Also mat der Finanzéierung ass et ënnerschiddlech, do ass an de leschte Joeren e grousse Fortschrëtt geschitt. Mir hunn hei déi Chance, der Halschent vun de Leit e feste Kontrakt unzebidden, mat alle Rechter a Flichten, déi domat verbonne sinn an déi dann och de Mindestloun kréien. Dat heescht, déi Persounen, déi 1 oder 2 Joer stabill hei matschaffen an och hei weiderschaffe wëllen, kënnen hei e festen Aarbechtskontrakt kréien.

**Mme Stumpf:** Dann hu mir nach Leit, déi den RSH oder den RPGH (revenu pour salariés handicapés) bezéien oder am RMG ënnert enger ATI schaffen, well mir hei nëmmen eng begrenzten Zuel vu Kontrakte kënnen ubidden. Dat heescht, d'Halschent vun de Leit déi hei schaffen, hunn e festen Aarbechtskontrakt, an déi aner Leit bezéien en anere Loun (RSH, RPGH, RMG,...). De Problem ass eeben deen: soulaang keen, deen e Kontrakt huet, entweder um éischten Aarbechtsmaart e Kontrakt kritt, oder aus soss engem Gerond de Kontrakt opgëtt, kënne mir kenger anerer Persoun e feste Kontrakt ubidden. D'Unzuel vun de Kontrakten ass festgeleucht.

***Jeff:* Dir fäert och, dass dat ze vill géif ausuferen, wann ze vill Leit e festen Aarbechtskontrakt kréien?**

**Mme Stumpf:** Dat net onbedéngt. D'Iddi war jo ursprénglech fir jidderengem en Aarbechtskontrakt unzebidden. Et huet awer keen domadder gerechent dass déi Zuelen esou explodéieren. Am Ufank war et 1 Site zu Walfer, elo sinn et der mëttlerweil 4. An trotzdem hu mir nach extreem Waardeléschten, fir iwwerhaapt eranzekommen. Menger Meenung no ass dat net ugepasst ginn un d'Zuele vun de Leit, déi Aarbecht sichen.

**Werner Koch:** Vun Ufank un hu mir eng Conventioun mam Ministère de la Santé a mir schaffen do ganz gutt zesummen. Mir ginn och vill ënnerstëtzt. Zum Beispill den Ëmzuch konnte mir och nëmme maachen duerch de Ministère de la Santé an dann och déi finanziell Ënnerstëtzung. Zum Beispill ons nei Hal, déi dann och mat deels neie Maschinne beluecht ginn ass. Wann een dat kuckt, da si mir a ganz gudden Hänn. D'Santé wëll jo och, dass een Deel vun de Leit erëm an d'Aarbecht erakënnt, an d'Halschent vun de Leit soll och an Therapie bleiwen. Dat sinn déi Leit, déi nach net bereet sinn, fir kënnen um éischten Aarbechtsmaart duerchzehalen.

***Marco:* Wann d'Leit elo hei fäerdeg sinn, a si hunn d'Méiglechkeet an den éischten Aarbechtsmaart ze kommen, ass dann de Vertrag hei ofgelaf oder wéi funktionéiert dat?**



**Werner Koch:** Jo, mee do gi mir de Leit och e gewësse Schutz mat op de Wee. Wann si eis verloossen an da feststellen, dass et net esou geet, wéi si sech dat virgestallt haten, da kënne si wärend engem Joer zeréckkommen. De Kontrakt bleift fir d'Persoun op.

***Marco:* Ass dat eng Nobetreiung?**

**Werner Koch:** Genau. Si riskéieren de Schratt, wat jo och courageiert ass. Si ginn dann op enger neier Plaz mat der Ongewëssheet konfrontéiert, mat deem, wat déi aner Leit vun hinnen denken. Et kann och z.B. virkommen, dass Leit no véier Wochen ofbriechen, well si mat den Aarbechtsbedéngungen net eens ginn. Do loosse mir da keen am Reen stoen an huelen d'Leit dann erëm zeréck.

***Jeff:* Ech hunn eng Zwëschefro. Wéi laang kann een am Atelier thérapeutique beschäftegt ginn?**

**Werner Koch:** Hei kann ee vun 18 Joer bis zur Pensioun bleiwen, also bis 65 Joer.

***Coco:* Dat heescht, et ass keng Begrenzung, wéi am ATI?**

**Werner Koch:** Nee, hei ass keng Begrenzung. Mir hunn och vill Leit, déi eemol hei ugefaangen hunn, da no 4 bis 5 Joer fortgaange sinn, fir éirens aneschters unzefänken an no 6 Joer hunn se da gefrot, fir erëm heihinner ze kommen. Déi Leit huele mir dann och erëm zeréck. Et kann een och de Beräich wiesselen. Wann een zum Beispill an der Schräinerei schafft an da feststellt, dass dat kee Spass mecht, da schwätze mir mat der Persoun a kucken, wat hir besser gefält.



***Nathalie:* Wéi kommen déi Leit heihinner?**

**Werner Koch:** Déi Leit, déi heihinner kommen, kennen ons. Mir maachen zum Deel Netzwierkaarbecht, mir schaffen also vill mat anere soziale Strukturen an Institutiounen zesummen. Da lueden mir och alt Leit an, wéi zum Beispill iech. Doduerch maache mir eis och bekannt. Et ginn och Leit, déi e Kolleeg hunn oder soss ee kennen, deen hinne geroden huet bei ATP kucken ze goen. Oder se gi vun Dokteren heihi geschéckt. Wichteg ass fir eis just, dass d'Leit motivéiert sinn, fir bei eis matzeschaffen.

***Jeff:* Gëtt et dann och Leit, déi heihinner komme mat 18-19-20 Joer, déi dann ee Liewe laang wëllen hei bleiwen?**

**Werner Koch:** Dat gëtt et och. Mir hunn och Leit, déi sech hei wuelfillen, déi op anere Plazen net eens ginn. Dat gëtt awer mam Psychater a mat eis ofgeschwat.

***Misch:* Déi Menschen, déi d'Leit hei betreien, wat fir eng Funktioun hunn déi?**

**Werner Koch:** Ech sinn de Chargé de Direction, d'Mme Stumpf ass ons Psychologin. Dann hu mir nach eng 3. Persoun, déi als Assistante sociale schafft. D'Mme Stumpf huet vill Gespréicher mat de Leit, wat dat psychescht ugeet, z.B. wa Leit Bedierfnesser hunn iwwert hir Krankheeten oder iwwert hir Problemer ze schwätzen. An eis Assistante sociale bekëmmert sech ëm de Congé, alles wat Pabeiere betrëfft an ëm de soziale Suivi.



***Coco:* Hutt dir en Dokter am Haus, dee mat iech zesummenschafft?**

**Werner Koch:** Nee, dat hu mir am Prinzip net. Mir hunn do e Psychiater, dee vun ausserhalb kënnt, esou eng Aart Supervisor. Déi Leit, déi hei schaffen, hunn d'Fräiheet hiren Dokter an hire Psychiater selwer ze wielen.

***Coco:* Wann elo e Mataarbechter z.B. de Kapp wéi huet, musst dir dann do den Dokter froen, ob hien eng Aspégic kréie kann**

**Werner Koch:** Mir ginn de Leit hei generell keng Medikamenter. Mir si jo keng Dokteren. Just den Dokter ka Medikamenter erausginn an do hale mir eis och drun. D'Leit kréie jo scho Medikamenter, a wann een dat mat z.B. Aspirin vermëscht, da kéint dat de Leit evtl schueden.

***Halina:* Wéi vill Leit kënne maximal beim ATP schaffen?**

**Werner Koch:** A sämtlechen Ateliere schaffen 185 Leit. Dovunner 55 hei zu Kielen.

***Halina:* A wéi ass d'Rotatioun hei mat de Leit mam Kommen a Goen?**

**Werner Koch:** Vun 2003 un, wou ech hei ugefaangen hunn, si bis elo véier Leit fortgaangen, fir op dem normale Marché ze schaffen. Also eng gewësse Rotatioun gëtt et schonn.

***Nathalie:* Kommen dann d'Leit aus dem ganzen Land heihinner?**

**Werner Koch:** Jo dat ass de Virdeel hei zu Lëtzebuerg. D'Distanz ass net esou grouss. Sou kann een zum Beispill zu Déifferdeng an den Zuch klammen an zu Schieren erëm eraus.

***Marco:* Ech hunn nach eng Fro, wat d'Patiente betrëfft, déi hei sinn. Et gi jo och Patienten, déi net erkennen, wat fir eng Krankheet si hunn. Wat mech interesséiert, déi Leit, déi heihinner kommen, wee setzt d'Ziler fest, wat si wëllen erreechen?**

**Werner Koch:** Dat maache mir mat der Persoun selwer. Mir stelle mat der Persoun e Rehaplang op. Do schwätze mir mat der Persoun, fir ze kucken, wat si erreeche wëll. Mir huelen dann awer och Kontakt mat anere Strukturen wéi z.B. dem Réseau Psy oder dem Centre de Santé mentale op. No engem Joer kucke mir dann, ob de Patient seng Ziler erreecht huet a wat nach ze maachen ass, an da kënne mir dat ugoen. De But ass ëmmer déi sozial a berufflech Réintégratioun vun de Leit an eis Gesellschaft.

***D'Redaktioun vun der Stëmm vun der Strooss seet Iech Merci fir den Interview***

*Marco*



# Interview
## mam Dr. Arno Bache

**Misch:** ***Dr. Bache, kënnt Dir ons Är Aarbecht e bëssen erklären, als Chef de Divisioun vum Ministère de la Santé?***

**Dr. Bache:** Ech si Chef de Divisioun, an ech schaffen an der Direktioun vun der Santé. D'Direktioun vun der Santé ass eng Verwaltung. Mir këmmeren ons ëm verschidde Saachen. Déi gréisste Chantiere sinn d'Maladies de la dépendance, wou alles dorënner fält, wéi z. B. Alkohol, Drogen, Medikamenter, Computersucht an d'Santé mentale am Beräich extra-hospitalier. An dann alles, wat nach ënnert „Médecine sociale" fält, z. B. Service de réeducation précoce – „Hëllef fir de Puppelchen", d'Association luxembourgeoise des groupes sportifs pour cardiaques. Mir hunn eng Conventioun mat der Fondation Cancer, mat der Patientevertriedung a mat nach enger Rei anerer. Heibei bekëmmere mir ons ëm alles, wat mat der Planifikatioun, mat der Organisatioun a mam Finanzement ze dinn huet.
Ech selwer si responsabel fir déi generell Koordinatioune vun der Divisioun.
Ech hunn eng Partie Mataarbechter, zum Beispill den Dr. Origer Alain, deen sech ëm d'Ofhängegkeetskrankheete bekëmmert an d'Dr. d'Alimonte Juliana, déi sech méi ëm de Beräich Psychiatrie bekëmmert.
Wat och eng wichteg Aufgab ass, ass d'Applizéiere vum Gesetz vum 8. September 1998, wat d'Relatiounen tëschent dem Staat an den Organisatiounen, déi am sozialen – Familljen – an therapeutesche Beräich aktiv sinn, reegelt.
Des weidere sinn ech och responsabel fir d'Relatioune mat 36 verschidde Servicer, déi vu 26 verschiddenen Associatioune geréiert ginn. Ech muss kucken, wat si mat de Sue vum Staat maachen an ob si dat maachen, wat si an der Konventioun mat ons ënnerschriwwen hunn.
Ech sinn och verantwortlech, fir d'Budgeten opzestellen an ze kontrolléieren, wann d'Leit Sue froen, wou déi higinn a wat domadder gemaach gëtt.

**Misch:** ***Dir sidd Grënnungsmember vun der Stëmm vun der Strooss. Kënnt Dir ons eppes vun der Grënnung vun der Stëmm vun der Strooss erzielen? Aus wéi enger Iddi eraus ass dat entstanen?***

**Dr. Bache:** Ech war virun 30 Joer Benevole bei der Caritas am Foyer de Nuit a bei der Téistuff. Do hunn ech den Här Schauss kenne geléiert. Ech hunn do d'Leit gesinn a mech ëmmer gefrot, firwat dass si keng Méiglechkeet krute fir ze schaffen.
Enges Daags souze mir am alen Atelier therapeutique vun den ATP zu Walfer. Dat waren de Roland Kolber, deen déi Zäit Chargé de direction zu Walfer war, de Kantz Robert, dee war déi Zäit Direkter vum CRP-Santé, an ech. Do hu mer dann doriwwer nogeduecht, wat een do beweege kéint, fir deene Leit ze hëllefen. Mir sinn zur Conclusioun komm, dass mer wahrscheinlech am beschte virukommen, wa mer et selwer an d'Hand huelen. Deen Owend hu mir dann déi éischt Versioun vun de Statuten an och de Projet geschriwwen. Déi Zäit war de Marcel Reimen hei Premier Conseiller, deen huet dat och direkt ënnerstëtzt. Déi éischt Iddi war, vue dass et jo schonn am Ausland déi éischt Zeitunge gi sinn, dass mir dat och wëlle probéieren. Et hat och direkt de Virdeel, datt mir domadder vill Leit erreechen. Mir kënnen d'Leit sënnvoll beschäftegen, mir kënnen iwwert d'Problematik informéieren. Also d'Zeitung war déi éischt Iddi. Elo huet et geheescht, wéi soll d'Zeitung dann heeschen? Do war dann och ee vun äre Kolleegen, de Serge, deen den Numm „Stëmm vun der Strooss". fonnt huet.

**Misch:** ***Wéi definéiert Dir den Atelier thérapeutique, an zënter wéini gëtt et dat Konzept hei am Land?***

**Dr. Bache:** Also ech mengen, den éischten Atelier war d'Cap. Duerno sinn de Kräizbierg an den Nossbierg komm. Dat war am Behënnerteberäich, dat waren Atelier- protégéen. Wéi mir du mat der Beschäftegung am Beräich vun der Psychiatrie ugefaangen hunn, sinn och d'Ënnerscheeder zwëschent dem Atelier protégé an dem Atelier therapeutique gemaach ginn. Den Haaptënnerscheed ass, datt am Atelier protégé eng Behënnerung do ass, déi ka prozentual defineiert ginn. An der Psychiatrie ass dat allerdéngs net méiglech. D'Psychiatrie ass eng Krankheet, an do ass jo och iwwert Therapie an d'Medikamenter Verschiddenes oder zimlech vill méiglech. Doduerch ass et do vill méi schwéier, de Grad vun der Behënnerung festzehalen. Bei enger psychiatrescher Krankheet kann een 2 Woche ganz gutt sinn, an dann eng Kéier 3 Deeg ganz schlecht. Wa mir 2 Bee feelen, dann ass mäi Prozentsaz vu Behënnerung stabel. Dat ass den Ënnerscheed zwëschent deenen zwee. En plus wollte mir an der Psychiatrie verhënneren, dass d'Leit ze séier als Behënnert declareiert ginn, well do awer nach ëmmer eng Méiglechkeet besteet, dass d'Leit erëm fit a gesond ginn.

**Marco:** ***D'Ateliere vun der Stëmm vun der Strooss sinn Ateliers thérapeutiques. Mir hu gelies, dass an engem Atelier thérapeutique soll ouni Drock geschafft ginn, trotzdem musse mir all Dag um 11.30 Auer d'Iesse fäerdeg hunn, mir musse 5 Zeitungen am Joer erausbréngen, an der Schweesdrëps mussen si d'Trikote fir den nächste Match fäerdeg gewäsch hunn, dat alles ass jo awer och Drock. Ass dat dann net e Widdersproch zur Definitioun vum Atelier thérapeutique?***

**Dr. Bache:** Een Ënnerscheed ass, dass d'Atelier-protégéen alleguer iwwert de Ministère du Travail finanzéiert ginn. An d'Ateliers-thérapeutiques ginn iwwert de Ministère de la Santé finanzéiert. Beim Ministère de la Santé ass den therapeutesche Wäert vun der Beschäftegung e wichtegt Element, woubäi d'Ateliere vum Ministère du Travail éischter op d'Produktioun ausgeriicht sinn.
Beim Ministère de la Santé ass kloer, d'Stëmm kritt z. B. esou vill fir d'Infrastrukturen, d'Équipement, d'Frais de personel, d'Frais de fonctionnement. Beim Ministère du Travail kritt dir Sue vun hinnen, mee et ass och ganz kloer, d'Recettë si fest an der Berechnung mat dran. Dat heescht, dann hutt dir och ee gewësse Leeschtungsdrock. Dat ass bei ons net esou.
Bei eis entsteet den Drock net. An ech muss soen, bei der Stëmm vun der Strooss klappt dat jo och ganz gutt. Mee och wann elo aus iergendwelleche Grënn d'Produktioun erofgeet an et komme manner Recetten eran, dann ass d'Existenz awer net gefährdet. Da gëtt gekuckt, wat een zesumme maache kann.

**Misch:** ***Dir als Ministère de la Santé, Dir finanzéiert jo de Kader vun der Stëmm vun der Strooss an dann d'Leit, déi bei ons schaffen, déi si jo alleguerten am RMG an am ATI, an déi gi jo iwwert de Familljeministère bezuelt. Huet d'Santé keng Méiglechkeet, fir d'Leit direkt ze bezuelen?***

**Dr. Bache:** Dir wësst jo dass, wann een den RMG kritt, da kann ee keen anere Revenu kréien.
Et si jo och Leit do, déi keen RMG kréien, z. B. wann eng Persoun manner wéi 25 Joer al ass, dann huet si vum Gesetz hier nach kee Recht drop. Et gëtt an der Psychiatrie och eng Méiglechkeet, déi et bei der Stëmm vun der Strooss deelweis och gëtt, an zwar eng Prime d'incitation au travail. Mir mussen emol eng Kéier mam Verwaltungsrot doriwwer schwätzen, wéi dat festgehale gëtt. Theoretesch ginn et do Méiglechkeeten, mee do gëtt et awer e ganze Kader, do muss ee kucken, wat fir e Statut d'Leit hunn a wéi een dat definéiert.

**Misch:** ***Déi nächst Fro ass, wann een an engem Atelier protégé schafft, ob et da méiglech ass, aus deem Atelier erëm op den éischten Aarbechtsmaart ze kommen?***

**Dr. Bache:** Also d'Méiglechkeet besteet erëm op den éischten Aarbechtsmaart eranzekommen, mä et ass net einfach. Wann ech soen, dass mir tëschent 3% a 5% leien, da soen ech do näischt Falsches. An der Lescht war et wierklech schwiereg.

**Marco:** ***Wat kann een Ärer Meenung no verbesseren, fir dass Persounen op den éischten Aarbechtsmaart zeréckkommen?***

**Dr. Bache:** Als éischt emol muss ech soen, dat hänkt och vun der allgemenger Wirtschaftslag of. An den 80er Joeren, wéi ech ugefaangen hunn, do waren nach ganz vill Aarbechtsplazen, déi et haut net méi ginn, z. B. als Magasinier konnt een do Leit beschäftegen. Do ass nach net alles iwwert ee Computer gelaf. Bei engem Supermarché d'Caddien zeréckféieren. Et goufen och nach kleng Betriber, Familljebetriber, wou de Patron dann nach 1 oder 2 esou Leit agestallt huet. Dat gëtt et haut net méi esou. Wat ech staark bedaueren. Et kann een dann hoffen, dass sech d'Wirtschaftslag an der nächster Zäit ännert.
An da muss een och probéieren, d'Mentalitéiten ze änneren, Virurteeler ofbauen, fir datt och d'Clientë vun der Stëmm eng Chance kréien.

***D'Redaktioun vun der Stëmm vun der Strooss seet iech Merci fir den Interview.***

*Marco*

# Klick




**Stemm Caddy : 148 tonnes de denrées alimentaires récupérées grâce au ministère de la Santé, Auchan et Vodafone en 2015**

*C'est en présence de la Ministre de la Santé, Lydia Mutsch, du directeur de l'hypermarché Auchan Luxembourg, Marc Gueuzurian et des membres du comité caritatif local de Vodafone, Julie Florentin, David Russell et Emine Bozdogan, que Marcel Detaille, Président de l'asbl Stëmm vun der Strooss et Alexandra Oxacelay, chargée de direction de l'association ont présenté le projet Caddy :*

Suite au déménagement dans les nouveaux locaux 7,rue de la Fonderie à Hollerich au mois de novembre 2013, l'ancien restaurant situé 105, rue du cimetière à Bonnevoie a été destiné à une nouvelle activité.

Depuis le début du mois de février 2014, chaque semaine, 300 colis alimentaires contenant des produits secs, des produits laitiers et un fruit y sont confectionnés pour être redistribués gratuitement dans les restaurants sociaux de Hollerich et de Esch-sur-Alzette ainsi qu'à d'autres associations qui accueillent des personnes dans le besoin. Ces asbl, pour n'en citer que quelques unes sont : Jugend an Drogenhellef, Fraen an Nout, Foyer St Martin ou encore Abrigado.

Le lancement de l'atelier thérapeutique Caddy a permis non seulement de faire travailler 22 personnes, mais également de répondre à un besoin primaire : celui de garantir l'accès à la nourriture à des personnes sans droits et à des personnes souffrant d'une maladie de la dépendance pour lesquelles se nourrir sainement n'est pas prioritaire. Si 148 tonnes de fruits et légumes, pain, lait, produits secs, viennoiseries, charcuteries et produits laitiers ont pu être distribuées sur les sites de Luxembourg et de Esch-sur-Alzette en 2015 contre 109 tonnes en 2014, c'est bien parce qu'il existe un réel besoin.

Les 22 personnes encadrées au sein du Stëmm Caddy ont différentes tâches : les chauffeurs se rendent chaque jour à Auchan afin d'y récupérer les produits spécialement triés pour l'association. Le jour même, ces aliments sont transformés en sandwiches, packs alimentaires, soupe et jus de fruits frais.



Le projet lancé en février 2014 a été présenté, aux mois d'avril et de mai, à différents services sociaux qui œuvrent dans le domaine de la distribution alimentaire – telles par exemple les épiceries sociales de la Croix-Rouge et de Caritas ou encore la banque alimentaire. Par conséquent, le Caddy est complémentaire à l'offre déjà existante.

Très souvent, la majorité des personnes défavorisées, que ce soient des sdf, des personnes vivant dans des foyers d'urgence ou logées dans une petite chambre au-dessus d'un café, n'est pas en mesure de se préparer à manger convenablement. Il est donc essentiel que ces personnes se voient proposer des produits directement consommables.

Finalement, l'importance accrue du projet Caddy se manifeste par le fait que le restaurant social de Hollerich, ne désemplit pas et la barre critique des 200 repas servis chaque jour a été franchie au mois de septembre.

Si on compare les chiffres d'une année à l'autre, on constate une augmentation de 17% puisqu'en 2014, 38 883 repas ont été servis contre 45 722 en 2015. Autre chiffre alarmant : 2 697 personnes différentes ont été accueillies l'année dernière contre 1 703 l'année précédente, soit une augmentation de 1 000 personnes, ce qui correspond à 58%.

Alors, pour continuer à préparer ces repas, et pour répondre à la demande croissante, des transformations ont été réalisés en novembre 2015 au sein du Caddy. Coûts : 40 000 €. La cave a entièrement été aménagée, une cellule frigorifique y a été installée, une buanderie et de l'espace de rangement et de stockage ont été créés.

Auchan s'implique dans la vie de la société

Le directeur de l'hypermarché Auchan, Marc Gueuzurian a souligné que : « Auchan Luxembourg a souhaité assumer pleinement son rôle d'entreprise solidaire et responsable en appuyant un projet en faveur des plus démunis et s'est associé à la Stëmm vun der Strooss depuis le 10 février 2009.

En effet, à cette période notre volonté était de lutter contre le gaspillage alimentaire et nous cherchions une structure capable de collecter les denrées alimentaires périssables qui approchent de leur date limite de consommation et de les redistribuer aux personnes dans le besoin dans le respect de la sécurité alimentaire.



Nous avons rencontré Alexandra Oxacelay, nous avons partagé un repas au sein de l'association et avons pu constater sur place que nous étions en mesure de répondre à ses besoins, c'est donc tout naturellement que nous nous sommes engagés aux côtés de la Stëmm vun der Strooss.

Notre charte « Qualité-Fraicheur » prévoie le retrait des produits alimentaires des rayons suffisamment longtemps avant leur date limite de consommation afin de laisser à nos clients le temps de les consommer, ainsi nous retirons par exemple les yaourts et la charcuterie emballée une semaine avant la date limite de consommation, ce qui nous laisse l'opportunité de les donner à l'association.

Notre souhait a toujours été de progresser dans cette démarche au rythme des besoins de l'association et de sa capacité à traiter et redistribuer les produits dans le respect de la sécurité alimentaire.

Dans un premier temps, nous donnions du pain, des produits secs et des fruits et légumes, puis rapidement, l'association s'est structurée et a obtenu les autorisations nécessaires pour recevoir les produits des rayons crèmerie, puis charcuterie.

Depuis février 2014, la création de l'atelier thérapeutique « Stëmm Caddy » nous a permis de renforcer notre partenariat et d'augmenter significativement les quantités données à l'association.



Klick

Cet atelier est entièrement dédié à la transformation et à la redistribution des denrées alimentaires que nous fournissons désormais chaque jour au lieu de deux fois par semaine. Ce qui représente 6 tonnes de denrées alimentaires par mois au lieu d'une tonne par mois auparavant.

Enfin, aujourd'hui, nos efforts communs nous ont permis de mettre en place une procédure et d'obtenir les autorisations nécessaires à la récupération de la viande. C'est à nouveau un grand pas en avant et une formidable avancée pour nous tous, qui dans un contexte difficile, permettra à l'association de venir en aide à un plus grand nombre de personnes dans le besoin.

Si nous sommes aux côtés de la Stëmm von der Sroos c'est pour affirmer notre volonté de ne pas être qu'un simple acteur du commerce, mais de nous impliquer dans la vie de la société.

Ainsi nous participons régulièrement aux actions menées par l'association comme le repas de Noël, les journées bien-être ou encore l'organisation d'un atelier d'emballage cadeau au sein de la galerie marchande. Ce dernier a permis cette année à la SVDS d'impliquer et de valoriser plusieurs personnes dans le besoin et de collecter près de 7000 €.

Ainsi, dans une conjoncture économique plus difficile, nous souhaitons augmenter notre vigilance à l'égard de la situation des personnes les plus fragiles. »

Alexandra Oxacelay, chargée de direction de l'asbl Stëmm vun der Strooss a poursuivi pour dévoiler les nouveautés du projet :

« Je remercie le service de la Sécurité alimentaire du ministère de la Santé qui nous a guidé tout au long du projet. Un grand merci aussi à Auchan et à Vodafone pour leur soutien logistique et financier, pour leur appui concret et flexible et tout particulièrement pour les valeurs que nous partageons. A mes yeux, cette réussite se résume par 5 mots clefs : flexibilité, rapidité, qualité, engagement et solidarité.

En juin de l'année dernière, via notre interlocutrice Julie Florentin, nous avons adressé notre demande par courrier à la Fondation Vodafone. En novembre Vodafone nous a fait le généreux don de 46 400 € ce qui nous a permis d'acheter une deuxième camionnette frigorifique. Je tiens à souligner que la première camionnette qui nous a permis de débuter le projet en 2013 a également été financée par la Fondation Vodafone pour un montant de 40 000 €. A l'époque, la même équipe composée par Deltef Schultz, Julie Florentin, David Russell et Emine Bozdogan était en place.

A tout moment, et depuis le début de notre partenariat qui remonte à 2009, Auchan a su se montrer flexible en s'adaptant à nos besoins.

En la personne de Didier Lécaillon, nous avons trouvé un partenaire engagé. Parce qu'il est sur le terrain depuis de nombreuses années, il connaît tous les rouages du système. Sans son aide, ses compétences professionnelles et ses conseils, nous n'aurions pas reçu aussi rapidement, à savoir au mois de décembre, le feu vert de la part du service de la Sécurité alimentaire du Ministère de la Santé pour récupérer de la viande afin de la retravailler à partir du site de Schoenfels, sur lequel se trouve le centre de post thérapie de la Stëmm.

Last but not least, j'adresse mon très grand respect à Monsieur François Remy qui n'a pas pu venir aujourd'hui parce qu'il a accepté de nouvelles missions en Roumanie. Sans lui, le Caddy n'existerait pas aujourd'hui. Après avoir soutenu les Restos du Cœur en France, Monsieur Rémy est l'initiateur du Caddy au Luxembourg. »




**Communiqué: Les femmes de Foxtrott sans barreaux**

« On va montrer que même si on est incarcérées, on n'a pas perdu pour autant la capacité de penser, ni de rêver, d'aimer, de souffrir et de rire ; on reste des êtres humains. »

Vous cherchez un livre original ? Vous êtes-vous jamais demandé ce qu'est la vie derrière les barreaux ? Foxtrott est un livre rédigé par des prisonnières qui nous fait pénétrer dans les pensées, les sentiments, les rêves et les idées de femmes incarcérées au centre pénitentiaire au Luxembourg à la fin des années 90.

Le livre est un recueil de réflexions des femmes du bloc « F » de Schrassig (d'où le nom Foxtrott), et les dernières copies sont disponibles à la vente via la Stëmm vun der Strooss.

Ce livre pas comme les autres est un recueil d'histoires courtes, de poèmes, d'interviews, de monologues et de dialogues avec ces femmes emprisonnées, sur une variété de sujets. Publié en 1998, il fait environ 100 pages et reprend des textes écrits principalement en allemand et en français, mais également en luxembourgeois, espagnol et portugais.

Le livre coûte 20 € (frais de port compris). Si vous désirez en acquérir un, vous pouvez verser 20 € sur le compte de la Stëmm vun der Strooss LU63 0019 2100 0888 (BCEE) avec la référence « Foxtrott ». Les profits de la vente iront à la Stëmm.

# Klick

**Les supporters du Football Club Avenir Beggen récolent des vêtements pour les sans-abris.**

Les supporters du Football Club Avenir Beggen ont profité de leur visite au sein du restaurant social de la Stëmm vun der Strooss à Hollerich pour remettre un don. Ils avaient invité tous les fans de football à déposer des vêtements d'hiver chauds, des couvertures, des sacs de couchage et des duvets lors des matches.

« Nous avons lancé l'appel sur le site du club et sur notre page Facebook pendant plusieurs semaines, en demandant aux fans d'apporter les articles durant les matches de notre club », explique Paul Krier, un membre du groupe des supporters ».Nous avons eu l'idée de récolter des vêtements, car l'hiver est une période où les sans-abris sont plus vulnérables que le reste du temps. L'appel a été entendu, puisque nous avons 2 coffres de voiture remplis de vêtements et de matériel divers pour aider les sans-abris durant ces mois plus froids ».

L'hiver est la période la plus compliquée pour les personnes vivant dans la rue et les aider en leur proposant des vêtements et un abri contre le froid sont la moindre des choses qu'on puisse faire pour tenter de les soulager.

Alexandra Oxacelay, Directrice de la Stëmmvun der Strooss, rajoute : « De telles initiatives sont particulièrement importantes en cette période de l'année ; au nom des sans-abris, je remercie les supporters du FC Avenir Beggen et tous ses fans qui ont fait la différence en offrant ce cadeau».



**La Brasserie Alfa offre 160 repas aux plus démunis!**

Cette année encore, la Brasserie du Grand Hôtel Mercure Alfa a renouvelé son soutien à l'asbl «Stëmm vun der Strooss» qui vient en aide à des personnes sans abri, toxicomanes, alcooliques, malades psychique, chômeurs de longue durée et jeunes en difficulté.

En effet, pour la cinquième année consécutive, la Brasserie Alfa qui est située 16, place de la Gare a ouvert ses portes aux personnes les plus démunies: les directeurs et chefs cuisiniers du groupe Accor Hôtels Luxembourg se sont associés à l'asbl «Stëmm vun der Strooss» pour offrir un repas consistant à 160 personnes dans le besoin.





A l'ouverture des portes, les personnes dans le besoin ont été accueillies avec un apéritif sans alcool. Comme le directeur, Willem Dullemond l'a souligné dans son mot de bienvenu : « Les repas ont été préparés par 5 chefs cuisiniers et ils seront servis par les 7 directeurs, les 3 directeurs adjoints du groupe Accor Hôtels Luxembourg et l'ensemble de leurs équipes. Au menu, un vrai plaisir gustatif : Hure de saumon mi frais mi fumé, sauce grelette, puis Paupiette de volaille à la féta tomate confite et olive mixte, jus court aux légumes de Provence, purée de pommes de terre montée à l'huile d'olive amertume de la roquette, suivi de Gratte paille sur son lit de salade, et pour finir, un dessert dont le titre seul fera, je l'espère, saliver les papilles : Défragmentation de la tartelette chocolat. Il ne me reste plus qu'à vous souhaiter à toutes et à tous une bonne dégustation. »

La directrice de l'asbl, Alexandra Oxacelay, a ajouté qu'elle espérait que cette initiative d'entreprise socialement responsable servira d'exemple à d'autres qui s'en inspireront.

Une autre façon de soutenir l'asbl qui fêtera ses 20 ans cette année est de faire un don par simple virement sur le compte de l'asbl Stëmm vun der Strooss LU63 0019 2100 0888 3000 auprès de la BCEE. L'asbl ayant obtenu le statut d'utilité publique, les dons sont déductibles fiscalement.



# Klick



**Primafood offre un repas de Pâques à des personnes dans le besoin**

L'entreprise Primafood a fourni à la Stëmm vun der Strooss 70 kg de poulet afin que des personnes dans le besoin puissent bénéficier d'un repas de Pâques le mardi 31 mars. La Stëmm vun der Strooss est un organisme qui propose une large gamme de services en vue de favoriser la réintégration sociale et professionnelle de personnes dans le besoin au Luxembourg.

Etablie en 1998, Primafood est située à Bascharage et emploie 25 collaborateurs. Grâce à ce don, 200 bénéficiaires du restaurant social de la Stëmm, situé au 7, rue de la Fonderie à Hollerich, ont pu bénéficier d'un repas spécial. Le restaurant social propose 200 repas par jour à ceux dans le besoin : des sans-abris, des personnes malades psychiques, des anciens détenus, des personnes dépendantes de la drogue et de l'alcool, des chômeurs de longue durée, des jeunes en décrochage scolaire et en général des personnes ayant peu pour vivre.



C'est John Daems, responsable de Primafood, qui a eu l'idée. Alexandra Oxacelay, directrice de la Stëmm a souligné : « Nous sommes très reconnaissants de toute aide que nous pouvons recevoir pour notre restaurant social, car malheureusement le nombre de visiteurs ne cesse d'augmenter ».



**Luxair soutient la Stëmm !**

Depuis déjà 5 ans, la société Luxair soutient la Stëmm vun der Strooss. Cette année, elle renouvelle encore une fois son soutien à cette asbl qui vient en aide à des personnes sans abri, toxicomanes, alcooliques, malades psychique, chômeurs de longue durée et jeunes en difficulté, par la reconduction d'une importante ligne de crédit auprès du grossiste en alimentation « la Provençale ».

Cette offre va permettre à la Stëmm d'économiser sur le budget restauration. Ce qui est bienvenu, car face à l'augmentation de la fréquentation au sein du restaurant social de Hollerich, ce budget augmente d'année en année.
L'asbl Stëmm vun der Strooss reçoit par ailleurs d'autres formes de soutien de la part de Luxair, qui sont elles aussi très appréciables:

- la prise en charge des petites révisions du parc automobile, composé de 8 véhicules, ce qui permet également à l'ensemble de l'asbl de faire de substantielles économies ;
- une collecte de vêtements, afin de pouvoir ensuite en faire la distribution auprès des personnes aidées par la Stëmm ;
- une sensibilisation auprès du grand public, grâce à la publication d'un article dans le numéro de décembre du « Flydoscope », le magazine de bord de la compagnie d'aviation Luxair, imprimé à raison de 30'000 exemplaires, pour une audience de 200.000 lecteurs : le magazine est mis à disposition sur tous les vols Luxair, à l'aéroport de Luxembourg (20'000 exemplaires) et 10'000 envois nominatifs.

Et pour finir, n'hésitez pas à supporter la Stëmm à titre personnel : des dons peuvent être effectués par simple virement sur le compte de l'asbl Stëmm vun der Strooss LU63 0019 2100 0888 3000 auprès de la BCEE. Vous recevrez ensuite un certificat pour la déclaration d'impôts : L'asbl ayant obtenu le statut d'utilité publique, les dons sont déductibles fiscalement.

**EQUIPE RÉDACTIONNELLE**
Michel Hoffmann, Jm, eLKa, Zeckie, Skippy, Patrick, Angel, Cocoon, Flanter, M, Dahk Thor Cesar, C. R.

**PHOTOS**
Stëmm vun der Strooss, couverture: © theblackrhino / fotolia.com

**CORRECTION**
Lëtzebuergesch Sprooch an Orthographie: Christiane Ehlinger a Sonia Thewes,

**LAYOUT**
thelen | werbeagentur
www.thelen-werbeagentur.de

**IMPRESSION**
weprint
7A, rue de Bitbourg
L-1273 LUXEMBOURG

**ABONNEMENT ET SOUTIEN**
Vous pouvez soutenir nos actions en choisissant l'une de ces formules :

| | |
|---|---|
| Abonnement journal + carte de membre : | **20 €** |
| Abonnement journal : | **15 €** |
| Carte de membre : | **10 €** |

en versant la somme correspondante sur le compte LU63 0019 2100 0888 3000 auprès de la BCEE

l'asbl Stëmm vun der Strooss disposant du statut d'utilité publique, les dons en notre faveur sont fiscalement déductibles des revenus nets, comme dépenses spéciales, si leur cumul est au moins égal à 120 euros par année d'imposition et dans la limite de 1.000.000 euros ou 20% du revenu imposable (loi modifiée du 4 décembre 1967).

**RÉDACTION**
7, Rue de la Fonderie
L-1531 Luxembourg
Tél. (00352) 49 02 60
Fax (00352) 49 02 63

redaktion@stemm.lu
www.stemm.lu

Stëmm vun der Strooss asbl est conventionnée avec le Ministère de la Santé et travaille en étroite collaboration avec la Croix Rouge luxembourgeoise.

**Les articles signés ne reflètent pas nécessairement l'opinion de l'association.**

Parution cinq fois par an.
Tirage 6000 exemplaires.

Rejoignez-nous sur facebook
Join us on facebook
Werde Mitglied auf facebook

Stëmm vun der Strooss

**Stëmm vun der Strooss asbl**

## LUXEMBOURG

7, Rue de la Fonderie
L-1531 Luxembourg
Tél. (00352) 49 02 60
Fax (00352) 49 02 63
stemm@stemm.lu
www.stemm.lu




## ESCH SUR ALZETTE

32, Grand-Rue
L-4132 Esch-sur-Alzette
Tél. (00352) 26 54 22
Fax (00352) 26 54 22 27
esch@stemm.lu
www.stemm.lu

